# NA ILI NJIA YA WAOVU IPATE KUJULIKANA

---

**"Na Ili njia ya waovu Ipate Kujulikana"**

**Miongoni mwa matunda ya Jihād**

Chanzo: At-Tibyān Publications

Stahiki ya : www.TibyanPubs.com

Mwandishi: **Abū Muhammad Al-Maqdisī**

Mfasiri : English --- Kiswahili **>>> Abū ‘Āsim**

بِسْمِ اللَّـهِ الرَّحْمَـٰنِ الرَّحِيمِ

Kutoka katika Matunda ya Jihād

Nne: “Na ili njia ya Waovu ipate Kujulikana”

Haifai kwa yule mwenye kupambana na maadui wa Dīn (hii ya Uislam) na kufanya juhudi kuitokomeza batili yao, (hatakiwi yeye) kupuuza ‘Ilmu ya Hukmu za Allaah juu yao (maadui), (asije) akawatazama kwa mtazamo hafifu na akawadhania kheri au akafikiri kwamba wako katika mipaka ya Dīn.

Nawafahamu baadhi ya vijana ambao walisukumwa na shauku yao, kuelekea katika ardhi za Jihād na kushika silaha, lakini pindi waliposhikwa (kukamatwa), nilishtuka sana kuona kwamba walizungumza na watekaji wao kana kwamba walikuwa ni Waislam (wenzao) – wanaamini ahadi zao na wanaacha kuwadanganya au kuwahadaa wao kwenye mahojiano; waliwaeleza wao taarifa za ndani kabisa, wakidhani kuwa kwa kufanya hivyo wanakuwa wapole na wenye huruma kwa Waumini. Badala yake hawa wenye kukiri hupata kutokana na matendo yao hayo vifungo vya ajabu, vya dhulmah tena vya miaka mingi jela.

Huwaamini wenye kuwahoji kutokana na kutojua kwao Hukmu za Allaah juu ya Wafanya maovu, pamoja na ujinga wao juu ya uaminifu wa watekaji wao kwa wapambe wao - makuffār. Hawajui kwamba watu hawa hawajali (hawaheshimu) udugu wala mikataba (ahadi) yao juu ya Waumini, hawakujua mipango/njama zao na hila zao kwa Mujāhidīn, na kwamba moja ya misingi yao mikubwa ni hadaa, uongo na usaliti.

Namfahamu mja mmoja ambaye alihifadhi Qur-ān na alikuwa ni mwenye Subrah na mvumilivu, ambaye alidhuriwa, alipigwa na akateswa kinyama ili aweze kusema mambo ambayo yatamsababishia yeye kifungo cha miaka mingi jela, lakini alibaki madhubuti na akakataa kusema licha ya madhara na mateso aliyofanyiwa. Watesi wake wakaamua kutumia hadaa na uongo juu yake; Kabla ndugu huyu hajatekwa/kukamatwa alikuwa ni Imām wa msikiti, hivyo wakampeleka kwa mtu mwenye kumhoji, mtu ambaye alikuwa akiswali nyuma yake katika msikiti wake. Mtu yule akajitambulisha na akasema kuwa huswali naye, akaapa kwamba atamsaidia ndugu huyu ikiwa atamueleza ukweli na kwamba hatampeleka mahakamani. Hivyo Ikhwah huyu akakiri (akamuelezea) mbele ya Mhoji huyu kutokana na ahadi zake, (akaeleza) bila hata pigo moja kutoka kwake, licha ya kuwa madhubuti na kutokiri

wakati wa mateso makali ambayo wachache sana wanaoweza kuvumilia. Kwa hiyo kwa kutumia hadaa, hila, ahadi na viapo vya uongo – waliweza kupata yale waliyoyakosa pindi walipotumia mbinu ya kipigo na mateso. Malipo ya Ikhwah yaliyotokana na kuamini ahadi zao, ni kwamba alifungwa gerezani maisha…

Naam! Mwanzo, Ikhwah huyu hakuwaona waovu hawa kuwa ni Makuffār na hili pengine ni kwa sababu alikuwa hajafahamu uhakika wa Waovu, na swalah ya Mhoji yule ilimaanisha mengi sana kwake. Lakini hili ni kosa kubwa kwake ambalo limemgharimu miaka kumi (10) sasa, Allaah amtoe gerezani!

Pia namjua kijana mmoja aliyekuta bomu msituni, akalichukua na kwenda nalo nyumbani kwake. Kwa ujinga wake akaamua (kama wasemavyo) kuwa raia mwema na akaenda polisi – ambao kwa kawaida alikuwa hawazingatii kuwa ni Makuffār – akawaambia kuwa amekanyaga bomu msituni, hivyo amelileta nyumbani, na aliwahitaji wao waende nyumbani kwake wakaliondoe. Polisi wakamwambia arudi nyumbani kwake na awasubiri (watakuja), na wakasema kuwa watafika hapo baada ya saa moja ili kuja kulichukua – na kiukweli walifika hapo haraka zaidi ya hivyo!!! Lakini walikuja na polisi wengi, jeshi maalum, Watu wa Usalama, na magari yenye silaha. Wakaizingira nyumba hiyo,

wakaivamia na wakalitafuta bomu hilo kisha wakamkamata, na wakaondoka naye pamoja na bomu lake.

Wakamfungulia kesi ya umiliki haramu wa mabomu na milipuko, lakini katika maelezo hawakutaja sehemu yoyote kwamba yeye ndiye aliyewajulisha kuhusu bomu hilo na akawaomba wende kwake wakalitoe. Badala yake waliandika kwamba maafisa usalama na polisi – kwa uzoefu wao na vyombo vyao na uchunguzi wao – waligundua kuwa alikuwa akimiliki bomu, hivyo wameinusuru jamii dhidi ya hatari kubwa, ambapo yeye (Ikhwah) alihukumiwa mvua saba (7) gerezani.

Kadhalika namfahamu Ikhwah mwingine aliyekuwa akiishi katika Peninsula ya Arabia, ambapo ma-‘Ulamā wa Serikali walikuwa wakiwazuia watu kujifunza hukmu za *Takfīr*, wakiwakhofisha na kuwaonya watu juu ya jambo hili. Walikuwa wakiona *Takfīr* ya Serikali na wapambe wao (wenye kuwaunga mkono) kuwa ni aina ya Ghuluw (Ukhawārij) katika Dīn, mwenendo wa Takfīrī, na ni ‘Aqīdah ya Khawārij. Hivyo Ikhwah huyu hakujifunza Hukmu ya Allaah juu ya Watawala/viongozi na Wanajeshi (polisi na askari) wao. Hivyo atawadhania vipi akiwaona wakiswali? Au akiona Sijdah katika nyuso zao!?

Hamu yake ikamshawishi ndugu yetu huyu kutaka kufanya Jihād katika njia ya Allaah kwa kupigana na mayahudi huko Palestina, na aliweza kuchukua silaha yake ya *automatic* na akapenya kutoroka kupitia katika mto bila kuhisiwa wala kuonekana na mwanajeshi yeyote wa Ki-Jordan katika mpaka wa mayahudi. Hakufahamu kabisa kuwa walikuwa ni majasusi na walinzi wa mayahudi wakati wa usiku, kwani asingewaamini au kuwategemea wao katika jambo lake. Baada ya kuvuka mto, alihisi kiu sana lakini hakuwa na maji, basi kwa ujinga wake na kutofahamu akarudi na kumuomba maji mmoja wa wanajeshi hawa. Moyo wake ulikuwa baridi (uliridhika) alipofika kituoni hapo na kukuta mwanajeshi akiswali. Baada ya kumaliza kuswali na akamuona Ikhwah akiwa na bunduki mkononi, akamuuliza anafanya nini. Kutokana na ujinga (kutojua) wa ndugu yetu, haraka sana akamuelezea mwanajeshi huyu lengo lake, kisha akamuomba maji. Basi mwanajeshi akampa maji na akamuomba amuonyeshe bunduki yake – na hapa nasita kidogo ili kufananisha na kumkumbuka Abū Basīr (RadhiyaLlāhu ‘Anhu) na ujanja wa muumini, na jinsi gani alivyowahadaa watekaji wake ili wamuonyeshe panga zao, ambapo alimuua mmoja wao na akajiokoa – lakini ndugu yetu, ndiye aliyempa mwanajeshi bunduki yake kwa ujinga na kutojua kwake na akamuamini!!! Hili lilimdhuru sana yeye, kwani punde tu mwanajeshi huyo alianza kufyatua

risasi hewani akidai kuwa anaijaribisha, lakini kwa hakika alikuwa anawapa ishara viongozi wake, waliosikia ishara na kwenda upesi sehemu hiyo. Kisha wakamkamata Ikhwah, wakampeleka katika mahakama za kijeshi (za kiusalama), na akafungwa  gerezani miaka saba (7).

Enyi ndugu zangu, naapa Wallāh! Mambo haya ni ya kweli, na yapo katika jela za nchi yangu. Siyo fikra ama dhana zitokanazo na mawao yangu, lakini matukio kama haya mengi sana. Majanga yaliyotokana nao kwa kiasi kikubwa yalitokana na wao kuwa na dhana nzuri dhidi ya madui wa Dīn, na kutoibainisha njia ya waovu, na kutojua uovu wao hasa na hadaa ya hii Jihād, njama zao dhidi ya watu wake (Mujāhidīn), na mafungamano yao na maadui wa Dīn.

Kwao wao, hatima yao hudhihirisha mbinu zao, na hakuna lawama kwa sababu ya kufuata njia yoyote iwe ni nzuri ama mbaya, kuizima Jihād ya Mujāhidīn na kulinda viti vya madhalimu.

Msingi wao ni (umejengwa juu ya) uongo, na njia yao ni hadaa na udanganyifu…

لَا يَرْقُبُونَ فِي مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً وَأُولَـٰئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُونَ

“Hawachungi kwa Muumini udugu wa damu wala ahadi ya himaya…”[1]

1 At-Tawbah : 10

وَدُّوا لَوْ تَكْفُرُونَ كَمَا كَفَرُوا فَتَكُونُونَ سَوَاءً

"Wanatamani kama mtakufuru kama walivyokufuru wao, ili muwe sawa sawa."[2]

هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ قَاتَلَهُمُ اللَّهُ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ

"Wao ndio maadui, basi tahadhari nao, Allaah Awaangamize! Namna gani wanavyo-ghilibiwa?"[3]

Yeyote asiyeyafahamu mambo haya, basi hawafahamu wao na kwa hakika haifahamu njia ya watendao maovu (waovu), na Jihād haihitaji upuuzi na ujinga wake …

Kama ambavyo Jihād haihitaji kuanguka na kushindwa.

3. An-Nisaa' : 89

4. Al-Munafiqun : 04